Oriental Journal of Social Sciences Vol.1 (2), pp.01-10, 30 July, 2021
Available online at http://www.supportscience.uz/index.php/ojss

DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojss-02-01

# PARAFRAZA VA LAQABLAR TAHLILI

***Muazzama Foziliya***
***Turkshunoslik fakulteti talabasi***
***TDSHU, Uzbekistan***

**Аннотация:** Ushbu maqolada voqea-hodisalar va shaxslarni oʻz nomi bilan emas, balki ularning belgi-xususiyatlarini tasvirlash orqali yangidan nomlash hodisasi haqida soʻz boradi. Shuningdek kishilarga, ulardagi ijobiy va salbiy holatlariga ishora qiluvchi biror laqab bilan atash mavjudligi toʻgʻrisida ham fikr bildirilgan. Shundan soʻng parafrazalar, ularning stilistik vosita sifatida nutqqa koʻtarinkilik, obrazlilik baxsh etishi izohlangan. Parafrazalar predmet, voqea va hodisalarni tasvirlash orqali yangidan nomlash ekanligi aytilib, ularning tuzilishiga koʻra turlari sanab oʻtilgan. Parafrazalar nafaqat jozibadorlik, obrazlilik va nutqni boyitish, balki uning mazmunini kuchaytirish uchun xizmat qilishi qayd etilgan. Oʻz navbatida laqab lugʻaviy birligida toʻrt xil ma’no mujassamligi sharhlangan. Shu asnoda Rashod Nuri Guntekin “Choliqushi” romanidagi butun voqealar tizimini ma’lum bir parafrazalar bilan bogʻlab shartli ravishda uch qismga, ya’ni “*Farida – Choliqushi*”, “*Farida – Ipak qurti*”, “*Farida – Gulbashakar*” ajratilganligi aytilgan. Adib tomonidan asardagi voqealar ana shu parafrazalar atrofida jamlanib rivojlantirilganligi, yozuvchi esa ohoriy (orginal) estetik vositalar ijod qilganligi toʻgʻrisida soʻz boradi. Asardagi har bir parafraza va laqab adibning noyob kashfiyoti ekanligi, ular romanda uslubiy vosita sifatida mohirlik bilan oʻz oʻrnida ishlatilganligiga urgʻu berilgan. Rashod Nuri Guntekin “Choliqushi” romani parafraza va laqablardan unumli foydalangani qayd qilingan. Yozuvchi oʻz asarida “Çalıkuşu”, “İpekböceği”, “Gülbeşeker”, “Evliya parmaklığı”, “Küçük” parafrazalarini, “Sakallı Amca”, “Gourde”, “San çıyanı”, “Ayı Dayı”, “Sarı zalim”, “Sarı mahluk”, “Düldül”, “Odabaşı”, “Sevgili ayıcıklarım” laqablarini oʻz oʻrnida, mohirlik bilan qoʻllagani alohida ta’kidlangan va misollar orqali tahlil qilingan. Xulosa qismida laqablarning asosiy qismini turkiy soʻzlar tashkil etishi, ulaning ayrimlarining tarkibida forscha (***gül, dayı***) va arabcha (***zalim, mahluk***) soʻzlar uchragani, bittagina laqab французча (***gourde***) boʻlib, oʻsha davr ruhiyatini berish maqsadida qoʻllangani izohlangan.

**Калит сўзлар:** yangidan nomlash, laqab bilan atash, estetik munosabat, parafraza, stilistik vosita, parafrazalarning turlari, laqab va uning toʻrt xil ma’nosi, Rashod Nuri Guntekin, “Choliqushi” romani, “Çalıkuşu”, “İpekböceği”, “Gülbeşeker” parafrazalari.

# PARAPHRASE AND NICKNAME ANALYSIS

**Muazzama Foziliya**
**Student**
**Faculty of Turkic Studies**
**Tashkent State University of Oriental Studies,**

**Abstract:** This article deals with the phenomenon of renaming events and individuals by describing their characteristics, not by their names. It has also been suggested that people have nicknames that refer to their strengths and weaknesses. Paraphrases are then used to describe speech as a means of stylistics. Paraphrases are said to be renaming by describing objects, events, and types, and their types are listed according to their structure. Paraphrases have been noted to serve not only to enrich charm, imagery, and speech, but also to reinforce its content. The lexical unit of the nickname, in

turn, has four different meanings. At the same time, Rashod Nuri Guntekin connects the whole system of events in the novel "Cholikushi" with certain paraphrases and divides them into three parts: *"Farida – Cholikushi", "Farida – Ipak qurti", "Farida – Gulbashakar"*. It is said that the events of the work are developed around these paraphrases by the author, and the author has created the original aesthetic means. It is emphasized that each paragraph and nickname in the work is a unique invention of the author, which is skillfully used in the novel as a methodological tool. It is noted that Rashod Nuri Guntekin's novel "Cholikushi" effectively used paraphrases and nicknames. The author is in his work "Çalıkuşu", "İpekböceği", "Gülbeşeker", "Evliya parmaklığı", "Küçük" parafrazalarini, "Sakallı Amca", "Gourde", "San çıyanı", "Ayı Dayı", "Sarı zalim", "Sarı mahluk", "Düldül", "Odabaşı", "Sevgili ayıcıklarım" emphasis was placed on the skillful use of their nicknames in their place, and analyzed through examples. In the conclusion, the main part of the nicknames are Turkish words, some of them contain Persian (***gül, dayı***) and Arabic (***zalim, mahluk***) words, the only nickname is French (***gourde***)), in order to convey the spirit of the time explained.

**Keywords:** renaming, nickname, aesthetic attitude, paraphrase, stylistic means, types of paraphrases, nickname and its four different meanings, Rashod Nuri Guntekin, novel "Cholikushi", "Çalıkuşu", "İpekböceği", "Gülbeşeker" paraphrases.

## Kirish

Butun jahonda, jumladan turkiy xalqlarda voqea-hodisalar va shaxslarni o'z nomi bilan emas, balki ularning belgi-xususiyatlarini tasvirlash orqali yangidan nomlash hodisasi uchraydi. Shuningdek kishilarga, ulardagi ijobiy va salbiy holatlariga ishora qiluvchi biror laqab bilan atash holati ham mavjud. Bizga ma'lumki, insonlarga berilgan har qanday tasviriy ifoda yoki laqabda qandaydir estetik munosabat mujassam bo'ladi.

Parafraza (yunoncha "*paraphrasis*" – tasviriy ifoda, tasvir). Narsa, hodisani o'z nomi bilan emas, ularni xarakterli belgi-xususiyatlari asosida tasviriy usul bilan ifodalash; shunday ifoda. Masalan: *dala malikasi* (*makkajo'xori*), *zangori olov* (*gaz*) kabi[1]. Parafrazalar stilistik vosita sifatida nutqqa ko'tarinkilik, obrazlilik baxsh etadi. Jamiyat taraqqiyoti talablaridan kelib chiqqan holda lug'at tarkibini boyitadi. Nutq jarayonida takrorlardan, qaytariqlardan qochish imkonini beradi. Notiqni so'zamollikka, tinglovchini esa falsafiy mushohada qilishga undaydi. O'zbek tilidagi parafrazalarni o'rgangan tilshunos olim Ixtiyor Umirov mazkur uslubiy vositalarga quyidagicha ta'rif bergan. Parafraza – predmet, voqea va hodisalarni o'z nomi bilan emas, balki ularning xarakterli belgi-xususiyatlarini tasvirlash orqali yangidan nomlashdir. Jumladan, *oq oltin – paxta, ziyolilar – ilmli kishilar, yashil fasl – bahor* va boshqalar[2]. Parafrazalar necha so'zdan tuzilishiga qarab quyidagi turlarga bo'linadi: 1) bir so'zdan iborat bo'ladi. Masalan: *ziyoli (o'qimishli), fazogir*

[1] Азим Ҳожиев. Тилшунослик терминларининг изоҳли луғати. Тошкент: "ЎЗМЭ" нашриёти. 2002. 80-бет.
[2] R.Rasulov, I.Umirov. Parafrazalar izohli lug'ati. Toshkent: "O'qituvchi" nashriyoti. 1996. 5-bet.

Oriental Journal of Social Sciences Vol.1 (2), pp.01-10, 30 July, 2021
Available online at http://www.supportscience.uz/index.php/ojss

DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojss-02-01

*(kosmonavt), ojiza (ayol)*; 2) ikki soʻzdan iborat boladi. Masalan*: kumush tola (pilla), Rum qaysari (Yildirim Boyazid)*; 3) uch soʻzdan iborat boladi. Masalan: *gʻazal mulkining sultoni (Alisher Navoiy), erk va ozodlik kuychisi (Abdulhamid Choʻlpon)*; 4) toʻrt soʻzdan iborat boʻladi. Masalan: *Oʻzbek milliy romanchiligining asoschisi (Abdulla Qodiriy), Oʻzbek milliy estradasining asoschisi (Botir Zokirov)*.

Parafrazalar nafaqat jozibadorlik, obrazlilik va nutqni boyitish, balki uning mazmunini kuchaytirish uchun ham xizmat qiladi. Shuningdek jamiyatning olgʻa qadam qoʻyishiga toʻsqinlik qilayotgan illatlarni fosh qilish, ularga qarshi kurashga chaqirish maqsadida ham qoʻllaniladi. Binobarin parafrazalar predmet, voqea-hodisalarning oʻz nomi orqali yuzaga chiqmagan muhim xususiyatlarini tasvirlab, boʻrttirib, izohlab va toʻldirib koʻrsatishda muhim nutqiy vosita hisoblanadi.

**Laqab** (arabcha “ikkinchi nom”, “laqab”, “taxallus”). 1. Biror xususiyatiga koʻra, kishiga hazil qilib yoki masxaralab berilgan qoʻshimcha nom. Shuningdek biror maqsad, zaruriyat bilan oʻzgartirib olingan boshqa nom. Masalan: *Unga “**Mitti**” ... laqabini qauysi hazilvon qoʻygan boʻlsayam topib qoʻyibdi* (H.N.). *Men amir odamlari qoʻlidan qochib, yigirma besh yildan beri oʻz joyimni oʻzgartirib, “**xatirchilik**” laqabi bilan yurmoqda edim, shuning uchun senlar meni oʻlgan deb oʻylagansizlar* (Ayniy). 2. Taxallus. Masalan: *Muhammad Aminxoʻjani endi xalq Muqimiy deb taniy boshladi. Seni ham xalqqa bir laqab bilan tanitishni istayman! Sening laqabing **Mavlaviy** boʻlsin dedi ustoz* (S.A.). 3. Familiya. 4. Hayvonlarga qoyilgan nom. Masalan: ***Chalma** va **Medunka** laqabi boʻlgan ikkita gʻunajinning suti tekshirib boriladi*[3] (N.M.). Ushbu izohdan ma’lumki, laqab ligʻaviy birligida toʻrt xil ma’no mujassamdir. Adiblar oʻz asarlarida mazkur soʻzining ana shu ma’nolaridan unumli foydalanishadi. Bu esa har bir tilning milliy jozibasini yanada oshirishga xizmat qiladi.

Rashod Nuri Guntekin “Choliqushi” romanidagi butun voqealar tizimini ma’lum bir parafrazalar bilan bogʻlab shartli ravishda uch qismga ajratgan. Bular: “*Farida – Choliqushi*” (8-249 betlar), “*Farida – Ipak qurti*” (250-266 betlar), “*Farida – Gulbashakar*” (267-404 betlar). Asardagi voqealar ana shu parafrazalar atrofida jamlanib rivojlantirilgan. Adib oʻzidagi bor mahoratini ishga solib ohoriy (orginal) estetik vositalarni ijod qilgan. Roman sarlavhasiga chiqarilgan *choliqushi – chittak*ning sarguzashtalari bilan tasvir boshlanadi. Oʻzi jimitdek, ammo dagʻdagʻasi olamni buzuvchi oʻsha qizaloq kitobxonning qalbiga chuqur oʻrnashib, unga nisbatan ijobiy munosabatning uygʻonishiga sabab boʻladi. Asardagi har bir parafraza va laqab adibning noyob kashfiyoti hisoblanadi. Ular romanda uslubiy vosita sifatida mohirlik bilan oʻz oʻrnida ishlatilgan:

[3] Ўзбек тилининг изоҳли луғати. Беш жилдли. Иккинчи жилд. Тошкент: “ЎЗМЭ” нашриёти. 2006. 492-бет.

1. "**Çalıkuşu**". Ushbu nom Faridaga tinib-tinchimasligi, sho'xligi, qo'rqmasligi va g'ayratini nazarda tutib berilgan. Masalan: 1) *Fırsat buldukça oraya tırmandığımı ve tehditlere kulak asmadan teneffüs sonuna kadar daldan dala atladığımı gören muallim bir gün, "Bu çocuk insan değil, **çalıkuşu**!" diye bağırmıştı (23-bet). Пайти келди дегунча ўшанга тирмашиб чиқиб олганимни, пўписаларга қулоқ солмай танаффус охиригача шохдан-шохга ирғиганимни кўрган муаллимам: "Бу одам боласи эмас, **чолиқуши**", – деб қойиган эди*; 2) *İşte o günden sonra adım unutulmuş ve herkes beni "**Çalıkuşu**" diye çağırmaya başlamıştı. Bilmem nasıl, sonradan bu isim, aile arasında aldı yürüdü ve **Feride** adı bayram elbiseleri gibi pek sayılı günlerde kullanılan resmi bir ad olup kaldı* (23-bet). *Ана шундай қилиб, ўша кундан бошлаб асл номим унутилди-ю, ҳамма мени "**Чолиқуши**" деб атайдиган бўлди. Билайман, бу исм кейинчалик қандай қилиб оиламизга ҳам ўтди-ю, **Фарида** отим байрам кийими сингари жуда кам қўлланадиган расмий от бўлиб қолди*.

2. "**İpekböceği**". Mazkur nom Faridaning chiroyli husni, og'ir tabiati, vazminligi, bilimdonligi va muomala madaniyati uchun berilgan. Masalan: – "***İpekböceği***" *benim yeni ismim. Çalıkuşu bitti. Şimdi "İpekböceği" çıktı (250-bet).* "***Ипак қурти***" *– менинг янги лақабим. Чолиқуши битди. Энди "Ипак қурти" чиқди*.

3. "**Gülbeşeker**". Ushbu nom Faridaning yuzidagi beqiyos tovlanuvchi tiniq rangi, sog'lom tabiati, go'zal muomalasi va xatti-harakati uchun berilgan. Masalan: – *Zavallı Feride'ciğim, sen ne kadar safsın! **Gülbeşeker**, Ç... erkeklerinin, bu güzel rengin için sana koydukları isim (274-275-betlar). Бечора Фаридагинам, сен нақадар соддасан! Ч... эркаклари шу чиройли рангинг учун сенга **гулбашакар** деб ном қўйишган*!

4. "**Evliya parmaklığı**". Ushbu nom Faridaning qo'li doimo yara-chaqa bo'lib yurgani bois berilgan. Masalan: *Bu sakallı amca, benim ellerime* "***Evliya parmaklığı***" *derdi (20-bet). Ана шу соқолли амаки менинг қўлларимни* "***Авлиё панжа***" *дерди*.

5. "**Küçük**". Ushbu laqab o'z farzandiday yaqin bo'lib qolgan bir musofir va qaysar qizchaga harbiy shifokor tomonidan berilgan. Masalan: Fakat, tam bu dakikada, yüzünü çevirmişti. Birdenbire: – Vay **küçük** yine mi sen? diye bağırdı (323). *Лекин шу он у биз томонга ўгирилди-ю, бирдан: – Вой, **кичкина**, сенмисан?! – деб юборди*.

6. "**Sakallı Amca**". Mazkur laqab o'sha insonning soqoli ko'pligi, fahm-farosatliligi va topqirligi uchun berilgan. Masalan: *Bütün çocukların* "***Sakallı Amca***" *diye çağırdıkları tuhaf bir akrabamız vardı (20-bet). Ҳамма болалар* "***соқолли амаки***" *деб чақирадиган ғалати табиатли бир қариндошимиз бор эди.*

Oriental Journal of Social Sciences Vol.1 (2), pp.01-10, 30 July, 2021
Available online at http://www.supportscience.uz/index.php/ojss

DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojss-02-01

7. "**Gourde**" (*asmakabağı, sukabağı, balkabağı*). Mazkur laqab Faridaganing tashqi koʻrinishi va hissiy tuygʻularni pisand qilmasligi bois tengdosh qizlarning qisqa xulosasiga koʻra yashirin berilgan. Masalan: *– Ben değil herkes öyle düşünüyor... Sevgi işinde Çalıkuşu bir hakiki gourde'dur, diyorlar. Türkçesini pek iyi bilmiyordum ama,* ***gourde*** *Fransızcada* ***asmakabağı, sukabağı, balkabağı*** *gibi bir manaya gelirdi (46-bet). – Менгина эмас, ҳамма ҳам шундай деб ўйлайди... Севги бобида Чолиқуши чинакам* ***гурд*** *дейишади. Туркчасини аммо унча яхши билмайман-у, лекин французчасига гурд дегани* ***осмақовоқ, сувқовоқ, болқовоқ*** *маъноларини беради*.

8. "**San çıyanı**". Ushbu laqab Komronning tusiga va sovuq harakatlariga ishora qilib Farida tomonidan berilgan boʻlib, bu laqabda kelajak voqealarga ishora ham mavjud. Masalan: *– Ne dedin abla, ne dedin? Ben, sinsi* ***san çıyanı****... Müjgân, soluk soluğa kendini kurtarmaya çalışıyor, debeleniyordu (64-bet). – Нима дединг, опа, нима дединг? Мен унақа* ***сариқ чаён****ни... Мужгон ўлиб-тирилиб ўзини қутқазишга тиришар, типирчиларди*.

9. "**Ayı Dayı**". Mazkur laqab oʻsha harbiyning tashqi koʻrinishi, shakli-shamoyili va xatti-harakatlariga qarab askarlar tomonidan berilgan. Masalan: *– Yahu, yüzbaşım, hatırın kalmasın ama sana: "****Ayı Dayı****" adını takanların yerden göğe kadar hakları varmış (206-bet). – Ҳой, капитан, жаҳлинг чиқмасин, лекин сенга "****Айиқ полвон****" деб от қўйганларнинг ҳаққи бор*.

10. "**Sarı zalim**". Ushbu laqab mushukka qaratilib, uning rangiga nisbatan berilgan boʻlsa-da, aslida adib tomonidan Faredaning his-tuygʻulariga aloqador holda tanlangan. Masalan: *– Nasıl, kuşu parçalandın mı,* ***sarı zalim****? (268-bet). – Хўш,* ***сариқ иблис****, қушчани парчаладингми? – деб мазах қилдим.*

11. "**Sarı mahluk**". Mazkur laqab Komron tashqi koʻrinishi, surati nazarda tutilib, Faridaning alamli iztiroblari sababli berilgan. Masalan: *Diye eğleniyordum, içimde derin bir sevinç vardı. Yalnız bu sarı kediden değil, zavallı küçük kuşlara musallat olan bütün* ***sarı mahluk****lardan öç almış gibi seviniyordum (268-bet). Кўнглимда чуқур бир қувонч уйғонди. Фақат бу сариқ мушукдангина эмас, балки бечора кичкина қушчаларга кун бермайдиган ҳамма* ***сариқ махлуқ****лардан ҳам ўч олгандай қувонардим*.

12. "**Düldül**". Ushbu laqab oʻsha davrdagi eng muhim ulov hamda qadrdon doʻst boʻlgan otga egasi tomonidan berilgan. Masalan: *Hastaneyi bıraktığı günden beri kâh günlerce evine kapanarak kitap okuyor, kâh askerlikten kalma çizmelerini çekiyor, sırtına jandarma gibi bir tüfek takarak* ***Düldül****'e biniyor: (düldül, onun pek sevdiği emektar atıdır) bu kıyafetle köylerde bakacak hasta, kendini meşgul edecek bir iş aramaya gidiyor (337-bet). Гоҳида эса аскарликдан ёдгор бўлиб қолган этикларини кияди-да, елкасига жандарм сингари милтиғини осиб олиб,* ***Дулдули****га*

**Oriental Journal of Social Sciences Vol.1 (2), pp.01-10, 30 July, 2021**
**Available online at http://www.supportscience.uz/index.php/ojss**

**DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojss-02-01**

*миниб чиқиб кетади (Дулдул – унинг яхши кўрган қадрдон оти). Қишлоқларда айланиб юриб касал боқади, ўзини овутадиган нарсаларни қидириб юради.*

13. “**Odabaşı**”. Mazkur laqab qadrdon va qo‘ligul bir bog‘bonga uy egasi harbiy shifokor Xayrullobey tomonidan berilgan. Masalan: *Evinde seksenlik bir sütanne ile* “***Odabaşı***” *diye çağırdığı topal bir bahçıvan var (337-bet). Уйида саксон яшарлик сут энагаси билан у* “***ўнбоши***” *деб атайдиган чўлоқ боғбон қолади.*

14. “**Sevgili ayıcıklarım**”. Mazkur laqab farzandlariday qadrli va sevimli askarlarga mehribon va qattiqqo‘l shifokor tomonidan berilgan. Masalan: *Öyle anlıyorum ki, bu ihtiyar doktor, ne para için ne de bir vazife fikriyle askerlik ediyor, onun bir iptilası var: “**Sevgili ayıcıklarım**” dediği biçare neferlere muhabbet*! (326-bet). *Билишимча, бу қари доктор армияда на пул учун ва на аскарлик бурчи учун хизмат қилади. Унинг ўз интилиши бор: бу интилиш “**азиз айиқчаларим**” деб атаган боёқиш солдатларга бўлган муҳаббатидир.*

Xulosa sifatida aytish mumkinki, Rashod Nuri Guntekin “Choliqushi” romanidagi butun voqealar tizimini ma’lum bir parafrazalar bilan bog‘lab shartli ravishda uch qismga ajratgan. Bular: “*Farida – Choliqushi*”, “*Farida – Ipak qurti*”, “*Farida – Gulbashakar*”. Adib tomonidan qo‘llangan har bir parafraza va laqab ma’lum bir maqsadni kitobxonga yetkazish uchun vosita sifatida qo‘llangan. Laqablarning asosiy qismini turkiy so‘zlar tashkil etadi. Ayrimlarining tarkibida forscha (***gül, dayı***) va arabcha (***zalim, mahluk***) so‘zlar uchraydi. Faqat bittagina laqab французча (***gourde***) bo‘lib, o‘sha davr ruhiyatini berish maqsadida ishlatilgan. Tarixdan ma’lumki, shu paytlarda Yevropadagi o‘zlarini aslzoda deb hisoblaydigan odamlar qatlami fransuz tilida gapirlashganligi uchun mazkur laqab asarga kiritilgan.

## Foydalanilgan adabiyotlar ro‘yxati

1. Азим Ҳожиев. Тилшунослик терминларининг изоҳли луғати. Тошкент: “ЎЗМЭ” нашриёти. 2002. 80-бет.
2. R.Rasulov, I.Umirov. Parafrazalar izohli lug‘ati. Toshkent: “O‘qituvchi” nashriyoti. 1996. 5-bet.
3. Ихтиёр Умиров. Ўзбек тили парафразалари. Тошкент: “ЎзДЖТУ” нашриёти. 2004.
4. Р.Расулов, И.Умиров. Ўзбек тили тасвирий ифодаларининг изоҳли луғати. Тошкент: “Ўқитувчи” нашриёти. 1997.
5. А.Рустамов. Сўз хусусида сўз. Тошкент. 1987.
6. Д.Э.Розенталь. Словарь-справочник лингвистических терминов. Москва, 1976.

Oriental Journal of Social Sciences Vol.1 (2), pp.01-10, 30 July, 2021
Available online at http://www.supportscience.uz/index.php/ojss

DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojss-02-01
7. А.Шомақсудов, И.Расулов, Р.Қўнғуров, Ҳ.Рустамов. Ўзбек тили стилистикаси. Тошкент, 1983.

8. Р.Қўнғуров. Ўзбек тилининг тасвирий ифодалари. Тошкент, 1977.

9. А.Т.Рубайло. Художественная средства языка. Новгород. 1961.

10. Р.А.Будагов. Введенине в науку о языке. Москва. 1958.

11. А.М.Ефимов. Стилистика художественной речи. Москва. 1957.

12. Р.Нормуродов. Ойбек ижодида перефразалар.

13. У.Турсунов, Ж.Мухторов, Ш.Раҳматуллаев. Ҳозирги ўзбек адабий тили. Тошкент, 1992.

14. Н.Шукуров. Услублар ва жанрлар. Тошкент. 1973.

15. А.Шомақсудов. Ўзбек тили стилистикаси. 2-қисм. Тошкент. 1974.

16. М.Миртожиев. Ўзбек тилида полисемия. Тошкент. 1975.

17. А.Содиқов, А.Абдуазизов, М.Ирисқулов. Тилшуносликка кириш. Тошкент. 1981.

18. Ё.Тожиев. Ўзбек тилида аффиксал синонимия. Тошкент. 1991.

19. М.Хайруллаев, М.Ҳақбердиев. Логика (Мантиқ илми). Тошкент. 1984.

20. Ҳ.Неъматов, О.Бозоров. Тил ва нутқ. Тошкент. 1983.